angano, angano... arira, arira...
tsara ho fantatra fa

RAVAOARIVELO Elisabeth no
namboatra ity tantara ity
amin'ny teny malagasy

RAZAFINTSALAMA Noël no
nandoko ny sary

ary MAHAZENDANA tokoa
ny bikan'ny boky.

# Ibitika



Tamin'ny taona 1697,
taorian'ny nahaterahan'i Kristy,
Andriamananety tamin'izay no nanjaka
tany Menabe,
Andriamandisoarivo
tany Boina,
Andriamasinavalona
tao Imerina,
talohan-dRatsimilaho
tamin'ny fokon'ny
Betsimisaraka,
fony Andriampianarana
nanjaka tao Lalangina,
Raompepanarivo tamin'izay
no tao Isandra,
ary Ralainony
tany Arindrano,
no nasehon'i
Charles PERRAULT
voalohany
tamin'ny boky nosoratany
mitondra ny lohateny hoe
**« CONTES DE MA MERE L'OYE »**
ity angano frantsay ity:
LE PETIT POUCET.
Indro fa asehonay eto
io angano mahavariana
sady fantatry ny ankizy
eran'ny lafy valo io,
mba ho fantatry
ny ankizy malagasy tsy vaky volo.



Indray andro, hono, tamin'ity moron'ala, nisy mpikapa hazo mivady nonina tamin'ny trano kely iray mahafinaritra. Fito mirahalahy no zanak'izy mivady. Ny farany indrindra tamin'ireto zanany, hono, dia tena fetsy sy kinga tokoa noho ny rahalahiny rehetra.

Kely dia kely tokoa io faralahy io fony vao teraka, fa hoatry ny akihiben-tanana ny halehibeny ka natao hoe « Ibitika » no anarany.



Ririnina be ny andro tamin'izay. Namely ny tany rehetra ny mosary. Ny asa tao antanàna, tsy nisy; ny vola tsy nisy; ny hanin-ko hanina tsy nisy!...

Mafy tokoa ny fahoriana, ka indray hariva, raha efa noheverin-dRangahy ho natory iny izy fitolahy, dia niteny tamin'ny vadiny izy nanao hoe:

— Ramatoa ô! tsy hahavelona ireto zanatsika ireto isika roa, fa he tsy misy ny hanina. Koa hariako any anaty ala izy

rehetra rahampitso. Tsy hamindra fo aminy ve ny vintana! Toa tsy ho tantiko mihitsy izany hijery ireto zanako ireto ho fatin' ny hanoanana.

Nigogogogo nitomany Ramatoa raha vantany vao nandre izany. Nekeny anefa ny hevi-badiny nony ela, fa na izy koa aza dia tsy hahazaka velively ny hijery ny zanany hijaly.

Variana niresaka ny fahoriany teo izy mivady ka tsy hitany akory ny niafenan' Ibitika tao ambany latabatra, nihaino ny resaka nifanaovan-drainy sy reniny.





Nentin-drainy tany anaty ala faran'izay mikitroka izy fito miralalahy ny ampitso vao mangiran-dratsy. Variana ireto ankizy nony tonga tao anaty ala, ka nohararaotin-drainy izany handosirana azy.

Nigogogogo nitomany izy enina mirahalahy zokiny nony nahatsapa fa hay izy samy ankizy irery no hany tao anatin'ity ala tsy fantatra ity. Fa hoy Ibitika tsy taitra:

— Aoka izay ny tomany, zalahy, fa hitako ny lalana hodiantsika.



Raha vao nangiran-dratsy mantsy, talohan'ny hitondran-drainy azy ireo, dia lasa nitsimpona vato kilonjy fotsy madinika Ibitika, nentin'ny hafetseny, mba hararany eny an-dalana. Amin'izay dia ho hitany mora foana ny lalana efa nolalovany. Ka dia hitany tokoa ny lalana mitampody.

Tody teo an-tanàna izy ireo, ka nony mby teo alatrano, dia injao ny ray amandreniny henony velon-taraina manao hoe:

— Dia nahoana re no nariantsika ny menakiniaintsika e! Tahaka izay izy notezaintsika teto ihany. He izao ity isika fa mba nomen'ny Andriana asa hahazoantsika ariary zato. Oay re ry lanitra ô, inona indray re no hatao hahitana azy ireny?

— Indreto izahay, indreto izahay! hoy izy fito lahy niara-nihoraka.

Dia ranomason-kafaliana no nikoriana nameno ny tavan-drenin'ireto ankizy!...



Indrisy kosa, fa tsy ampy hafiriana akory dia tapitra ny vola ariary zato. Ny mosary anefa mbola nanjaka ihany. Dia tapakevitra indray izy mivady fa hariana ireto zanany.

Henon'Ibitika kosa izany, ka nihevitra ny hifoha maraina izy hitsimpona vato kely. Loza anefa fa nihidy ny trano, ary tsy hitany ny nitoeran'ny fanalahidy.



Nozarain-dreniny tamin'izy fito lahy ny tapa-mofo dipaina sisa tao an-trano. Nopotipotehin'Ibitika ny anjara mofony, ka nararadrarany teny an-dalana, raha nanatitra azy hariana tany an'ala rainy.

Mby tao afovoan'ny ala maizim-be izy ireo. Dia hoy indray Ibitika tamin'ireo rahalahiny:

— Hitako ny lalana hodiantsika.

Indrisy, fa notsindrohin'ny voromanidina avokoa ny poti-mofo nararak'Ibitika...



Nivenjivenjy izy ireo, nitady lalana tao anaty ala tao, nandritra ny andro. Tonga anefa ny alina, ary nanomboka nisovoka ny rivo-mangatsiaka. Dia nianika teny antendron-kazo makadiry be Ibitika. Hafaliana moa ny azy nony tonga teny niantsoantso hoe:

— Leiretsy a, iry ery misy hazavana tazako!





Kely foana taorian'izany dia indreto izy fito lahy mandondòna eo am-baravaran'ny trano iray lehibe kanto dia kanto, Vchivavy iray no tamy namoha ny varavarana. Vao hitan'ilay vehivavy fa ankizy no teo, dia latsa-dranomaso izy:

— Indrisy mantsy, rankizy, dia nasesidoza inona re ianareo, f'angaha tsy fanta-

trareo fa tranon'i Trimobe mpihinana olona ity? Ndeha mandositra haing... tsy misy hevitra intsony, f'indro tamy i Trimobe, miafena haingana ato ambany farafara...

Niditra tokoa i Trimobe. Nanontany izy rahefa vonona ny sakafo. Tampoka anefa, hendratra be ihany i Trimobe no sady nanao hoe:

— R r r! maimbo olombelona izany!...

Vao avy niteny izany izy, dia nijery tao ambany farafara, ka hitany izy fito mirahalahy. Tahotra moa ny an'ireto ankizy, ka tera-kovitra be izaitsizy izy ireo.

— A! Saika ho fitahin'itena angaha aho, hoy i Trimobe tamin'ilay vehivavy, itondrao antsy lava aty haingana aho...

— Tsy izany velively, hoy ilay ramatoa nankahery tena, fa mbola eo ange ny rahampitso e, vao mainka tsara izy ireo amin'izay!

Nankatoavin'i Trimobe izany hevitra izany, ka nampatoriana izy fito mirahalahy. Nony avy eo, dia nosotroin'i Trimobe avokoa ny divay tamin'ny damizana izay teo, dia lasa natory izy.



Fa tsy mba natory kosa Ibitika fa nijeri-
jery sy nieritreritra mafy...



Teo anilan'ilay farafara nisy azy fito mirahalahy no natorian'izy fito mirahavavy zanak'i Trimobe. Nitovy toetra tamin'i Trimobe ireto zanany ireto, fa samy tendankanina sy masiaka ratsy fanahy. Satrobolamena avy no teny an-dohan'izy fito vavy.

Nony nisasaka ny alina, natahotra ny fiovan-kevitr'i Trimobe Ibitika, ka nampifanovany ny satro-bolonondrin'izy fito mirahalahy sy ny satro-bolamenan'izy fito mirahavavy.



Tena mba voavinanin'Ibitika tokoa ny hitranga, fa tao anaty aizina tao, injay mitsaitsaika manatona moramora ny farafaran'izy fitolahy i Trimobe. Notsapainy ny lohan'ireto ankizy, ka fantany fa satrobolamena. Noheveriny ho ny zanany ireo ka nialany.

Dia nanatona ny farafara teo ankilany izy, ka nokendainy tsotra izao avy hatrany ny zanany fito mirahavavy.

Afa-po ny anao lahy, ka dia lasa niverina natory.



Henon'Ibitika fa nierotra mafy i Trimobe. Nofohaziny ny rahalahiny. Nitsaitsaika izy ireo nandositra ity trano feno loza ity, ka raha vao tafavoaka dia tsy nitsahatra nihazakazaka mandra-paharainan'ny andro.

Nony inona, niafina tao ambany vatolampy iray izy rehetra. Ibitika anefa dia nitily ny manodidina ihany.

Tsy ampy toy inona dia indro fa nitranga i Trimobe. Kiraro be nahadingan-davitra no

teny amin'ny tongony. Mora foana no nandinganany ny tendrombohitra farany mideza. Mirimorino no fihazakazany. Hany ka tsy ela akory dia tsaroany fa vizana izy. Teo akaikin'ilay vatolampy niafenan'Ibitika mirahalahy avy izy no nipetraka niala sasatra. Tezitra misafoaka mafy no fahitana azy.

Mafy loatra anefa ny harerahany, ka vao tafapetraka kelikely dia raiki-tory tsy nahatsiaro izay ambonin'ny tany.

— Andraso eto aho, hoy Ibitika tamin' ireto rahalahiny.





Dia lasa izy nitsaitsaika, nesoriny teo ny kiraroben'i Trimobe, ka natsofony avy hatrany tamin'ny tongony.

Tsy afa-nandeha intsony i Trimobe nony niala ilay kirarobe, ka nandeha indroa andro maninjitra vao tonga tany aminy.

Ibitika kosa, nanjary haingam-pandeha noho ny vorona, ka lasa haingana tany amin'ny Mpanjakan'ny Firenena.



Teny an-dalana dia nolalovany ireo miaramilan'ny Andriandahy, nanao vy very ny ainy hahazoana ny fandresena. Nankany an-dapa haingana Ibitika hilaza izany vaovao mahafaly hitany izany.

Faly aok'izany ny Mpanjaka ka nandray an'Ibitika ho iraka mahafatra-po sy mendrika karama betsaka. Nankafizin' Ibitika aok'izany ny fandraisan'ny Mpanjaka azy.



Teo no ho eo ihany Ibitika dia lasa nitady ny tranony.

Tsy nanano-sarotra azy akory ny nahitany azy, noho ilay kiraro be.

Dia nitsoriaka izy niverina naka ny rahalahiny, ka nentiny nody tany aminy.

Hafaliana moa ny azy mivady nahita indray ireto menaky ny ainy fito mirahalahy.

Safononoka mihitsy ny hasambaran' izy mianakavy. Nisinda teo ny tahotra ny mosary.

